DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7632071 Pages: 394-402




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# ILM-FAN VA TA'LIMNI RIVOJLANTIRISHDA XOTIN-QIZLARNING QO'SHGAN HISSASI (O'ZBEKISTONNING JANUBIY VILOYATLARI MISOLIDA)

***Oksana Raxmonkulova,***
*Qarshi davlat universiteti*
*Tarix fanidan falsafa fanlar doktori (PhD).*
*a.ahmedov80@mail.ru*

**Kalit so'zlar:** O'zbekiston, janubiy viloyatlar, xotin-qizlar, mukofot, sovrindor,ta'lim, ilm-fan, taraqiyot.

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada O'zbekistonda ta'limga berilgan e'tibor va undagi muammolarini hal qilishning yangicha tamoyillarini ishlab chiqishni kun tartibiga dolzarb qilib qo'yilganligi izoxlangan. Ilm-fan rivojida xotin-qizlar o'rni ko'rsatilgan. Bunga turtki beruvchi O'zbekistonda ta'sis etilgan "Zulfiya" nomli Davlat mukofotining ahamiyati izoxlangan. Maqolada Qashqadaryo va Surxondaryo misolida mukofatlangan sovrindorlar tahlili yoritilgan.

## JOINT CONTRIBUTION OF WOMEN AND GIRLS TO THE DEVELOPMENT OF SCIENCE AND EDUCATION (BY THE EXAMPLE OF THE SOUTHERN REGIONS OF UZBEKISTAN)

**Keyword:** Uzbekistan, southern regions, women, prize, laureate, education, science, development.

**Abstract:** This article explains that the attention paid to education in Uzbekistan and the development of new principles for solving its problems are on the agenda. The role of women in the development of science is shown. The significance of the Zulfiya State Prize established in Uzbekistan, which is the impetus for this, is explained. The article analyzes the prize winners on the example of Kashkadarya and Surkhandarya regions.

## СОВМЕСТНЫЙ ВКЛАД ЖЕНЩИН И ДЕВУШЕК В РАЗВИТИЕ НАУКИ И ОБРАЗОВАНИЯ (НА ПРИМЕРЕ ЮЖНЫХ ОБЛАСТЕЙ УЗБЕКИСТАНА)

**Ключевые слова:** Узбекистан, южные регионы, женщины, премия, лауреат, образование, наука, развитие.

**Аннотация:** В данной статье поясняется, что на повестке дня внимание, уделяемое образованию в Узбекистане, и разработка новых принципов решения его задач. Показана роль женщин в развитии науки. Объясняется значение учрежденной в Узбекистане Государственной премии «Зульфия», которая является толчком к этому. В статье проведен анализ лауреатов премии на примере Кашкадарьинской и Сурхандарьинской областей.

Dunyo mamlakatlarida sohalarning rivojlanishing asosiy omilllaridan biri ilm-fanga bo‘lgan e’tiborning mavjudligidan dalolat beradi. Mazkur sohani rivojlantirish bo‘yicha O‘zbekistonda doimiy ravishda o‘zgarishlar va yangilanishlar amalga oshirildi. Bu jarayonda xotin-qizlar ham faol ishtirok etib, olib borilayotgan islohotlarda o‘zlarining salmoqli hissalarini qo‘shdi.

Hayotiy tajriba ilmli, o‘qimishli bo‘lishdan nafaqat insonning o‘zi, balki butun jamiyat va davlat manfaatdor ekanligini tasdiqlaydi. Ayniqsa, hayotiy naqllarga tayanib aytadigan bo‘lsak, ayol bilimli bo‘lsa – millat ilmli bo‘ladi. Jamiyatda xotin-qizlarning yuksak ma’naviyatli, ilmli bo‘lishi kelajak avlodning ta’lim-tarbiyasida o‘zining ijobiy ta’sirini ko‘rsatdi.

Davlat va jamiyat boshqaruvi, ilm-fan rivojida munosib hissasini qo‘shib kelayotgan qizlarni qo‘llab-quvvatlash, ularning noyob qobiliyatlarini rivojlantirish maqsadida 1999 yil 10 iyunda O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Zulfiya nomidagi Davlat mukofotini ta’sis etish bo‘yicha takliflarni qo‘llab-quvvatlash to‘g‘risida”gi PF-2326-sonli Farmoni qabul qilindi **[1]**. Mazkur farmonga ko‘ra, Zulfiya nomidagi Davlat mukofoti ta’sis etildi. Ushbu mukofot asosan beshta yo‘nalish bo‘yicha o‘tkazilib, unda a’lo xulqi, olijanob insoniy fazilatlari, zukkoligi, bilimdonligi va alohida iste’dodini namoyon etishi uchun adabiyot, san’at, fan, ta’lim, madaniyat yo‘nalishlarida tanlov asosida qizlar aniqlab olinishi belgilandi. Zero, ushbu say-harakatlarning zamirida xotin-qizlarning boshqaruv tizimidagi faolligini oshirish, rahbar ayollar uchun kadrlar zahirasi yaratishdek muhim vazifa turdi.

Zulfiya nomidagi davlat mukofoti 14 yoshga to‘lgan va 30 yoshdan oshmagan qizlarga berilishi belgilandi. Jumladan, oliy ta’limning bakalavriat bosqichida tahsil olayotgan talaba qizlar ushbu mukofot bilan taqdirlansa, ularga magistratura bosqichiga imtihonlarsiz davlat granti asosida o‘qishga qabul qilinish tartibi joriy etildi **[2]**.

**1-jadval[3]**

**2000–2019 yillarda Qashqadaryo viloyati bo'yicha Zulfiya nomidagi Davlat mukofotiga sazovor bo'lgan sovrindorlar soni**




Shu kunga qadar Zulfiya nomidagi Davlat mukofotiga sazovor bo'lgan qizlarning ko'pchiligini fan va ta'lim yo'nalishi bo'yicha ishtirok etganlar tashkil etdi **[4]**. Masalan, Qashqadaryoda 2000–2019 yillarda "Zulfiya" mukofoti bilan mukofotlanganlar 24 nafarni tashkil etdi. Shahnoza Rahmonova, Gulruh Ochilova , Xurshida Xoliqova, Nilufarxon Abbosxonova, Aziza Almanova, Malika G'ulomova, Maftuna Nodirova, Yulduz Ne'matova, E'zoza Alisherova, Mohigul Shukurova shular jumlasidandir **[5]**. Qashqadaryoda 2020 yilda ushbu mukofotga Begoyim Olimjonova sazovor bo'lgan bo'lsa, Surxondaryoda esa Ruxshona Abdurazoqova, Sabina Qayimova **[6]** lar fan va ta'lim bo'yicha mukofotni qo'lga kiritdi.

Shuningdek, 2000–2019 yillarda Zulfiya mukofoti sovrindorlarini Qashqadaryo viloyati tumanlari kesimida tahlil etganda, eng ko'p mukofotni Qarshi shahrida istiqomat qilgan qizlar olgan bo'lsa, viloyatda 19 yil ichida Mirishkor, Qamashi, Nishon tumanlaridan mukofotga sovrindorlar chiqmaganligi kuzatildi. Buni quyidagi jadval orqali ko'rish mumkin.

2-jadval **[7]**

**Qashqadaryo viloyati tumanlari kesimida Zulfiya nomidagi Davlat mukofotiga sazovor bo'lganlar soni**




Qashqadaryo viloyati xotin-qizlar qo‘mitasi raisining vazifalari yuzasidan viloyat hokimining o‘rinbosari, xotin-qizlar qo‘mitasining 2018 yilgi hisobot-saylov konferensiyasida ta’kidlab o‘tgan muammolaridan biri Zulfiya sovrindorlaridan Xurshida Xoliqova, Maftuna Nodirova, Zarnigor Ahmedova kabi qizlar ilmiy-ijodiy ishlarini davom ettirib, viloyat hayotining turli sohalarida faol ishtirok etib kelayotgan bo‘lsa-da, ularning ayrimlari uy-ro‘zg‘or tashvishlari bilan band bo‘lib qolganligi, qolgan aksariyat holda mukofotlangan qizlarning 90 foizi Toshkent shahrida o‘qib, yashab kelayotgani bildirilgan **[8]**.

Surxondaryo viloyatida Zulfiya mukofotini qo‘lga kiritgan Shohista Mahmaraimova (2000), Zebiniso Xolmurodova (2001), Manzura Xolmirzayeva (2002), Aziza Shoymardonova (2003), Feruza Qurbonova (2004), Shahnoza Tursunova (2005), E’tiqod Otaqulovalar (2006) mukofot imtiyozlaridan foydalangan holda mamlakatimizning oliy o‘quv yurtlarida tahsil oldi **[9]**.

Joylarda olib borilgan targ‘ibot va tashviqot ishlari shuni ko‘rsatdiki, viloyatlarda mavjud universitet iqtidorli talabalari orasida aksariyati qizlardan iborat. Masalan, N.Abbosxonova (2008) Zulfiya nomidagi davlat mukofotiga hamda Qarshi davlat universitetida birinchilardan bo‘lib Prezident stipendiyasiga (2010) sazovor bo‘ldi. Shuningdek, I.Jabborova (2007), M.Tosheva (2008), M.Mamatova (2009) Navoiy nomidagi davlat stipendiyasi sovrindorlari bo‘ldi. Dilnoza Novotova (2010), Shahlo Xolliyeva (2011) va Mubina Shodiyeva (2015) Ulug‘bek nomidagi davlat stipendiyasiga **[10.61]**, Shahnoza Nazarova, Muhayyo

Saydullayeva Navoiy nomidagi stipendiyasiga (2014, 2015), Aziza Nabiyeva (2014, 2015) “Kamolot” YOIHning stipendiyasiga sazovor bo‘ldi, Ma’mura Musurmonova Ulug‘bek nomidagi Davlat stipendiyasini qo‘lga kiritdi **[11]**. I.Karimov nomli Davlat stipendiyasi sovriniga Gulnoza Kattaboyeva (2017), Aziza Suyarova (2018), Gulnoza A’zamova (2019)lar ega bo‘ldi. Navoiy nomli stipendiyaga 2017 yilda Sarvinoz Omonova, Dilshoda Boymirovalar sazovor bo‘lgan bo‘lsa, 2019 yilda Mushtariy Yusupova, Shalola Rahimova, Mohira Jo‘rayevalar ushbu stipendiyaga ega bo‘ldi **[12]**.

Qarshi davlat universitetida 2017–2020 yillar davomida respublika olimpiadalarida va nufuzli tanlovlarda sovrinli o‘rinlarni qo‘lga kiritgan va mukofot (diplom)larga sazovor bo‘lgan talabalar 10 nafar, shundan 5 nafarini qizlar tashkil etdi. Masalan, Malika Qurbonova (servis fani, 2017 y), Gulnoza Kattaboyeva (biologiya (mutaxassislik) fani 2017 y.), Maftuna Mahmanazarova (tasviriy san’at va uni o‘qitish metodikasi, 2018 y.), Marjona Jabborova (matematika va uni o‘qitish metodikasi (boshlang‘ich sinflar uchun) (mutaxassislik) fani, 2019), Parizoda Nariddinova (biologiya (mutaxassislik) fani 2019 y.)lar sazovor bo‘ldi **[13]**.

Qarshi MII da iqtidorli talabalar orasida 2017 yildan 2021 yilgacha bo‘lgan davrda 67 nafar talaba stipendiyaga sazovor bo‘lgan bo‘lsa, shundan 12 nafarini qizlar tashkil etdi. Masalan, bular orasida Rohilabonu Xo‘jayeva, Nilufar Shabarova, Mahzuna Qorjonova, Asila Abdullayeva, Sitora Safarovalar Beruniy nomidagi Davlat stipendiyasiga sazovor bo‘ldi **[14]**.O‘zbekistonda ta’lim tizimidagi islohotlar natijasida ta’limning yagona va uzluksizligi ta’minlandi **[15]**.

Shuningdek, talaba, ilmiy tadqiqotchi va mustaqil izlanuvchi, doktorant qizlarning intellektual salohiyati, ongi va tafakkurini yuksaltirishda respublikada jamoatchilik asosida tuzilgan uyushmalar – “Ilm-fan va ayollar”, “Ijodkor ayollar”, “Ixtirochi ayollar”, “Olima” (1992 yil 9 yanvarda tashkil topgan) ayollar ushmasi faoliyati alohida muhim ahamiyatga ega. Olima ayollar safining kengayishi jamiyatda xotin-qizlar nufuzining ortib borishiga xizmat qildi.

Mustaqillikkacha Qashqadaryo viloyatida jami 19 nafar ilmiy darajali ayollar bor edi. 1997 yilda Yevropa Ittifoqining Ta’sis dasturi bo‘yicha “Ayol va demokratiya” loyihasida Angliyaning London shahrida Qarshi davlat universitetidan 2 nafar olima, ya’ni T.G‘afforova va S.Abdunazarovalar qatnashdi. Natijada Tempus dasturi doirasida “O‘qituvchilarni tayyorlash va qayta tayyorlashda innovatsion texnologiyalardan foydalanish” granti qo‘lga kiritildi **[16]**. Qashqadaryo viloyatida olima ayollar faoliyati yildan-yilga jonlanib, ilmiy anjumanlar o‘tkazish an’anaga aylanib bordi. 2006 yil “Fan va texnika taraqqiyotida Qashqadaryo olimalarining roli”, “Savob –adolat ustuni”, 2009 yil “Ayol ma’naviyati–jamiyat tayanchi”, 2012 yil “Ayol, jamiyat – taraqqiyot: muammo va yechimlar” mavzusida ilmiy-amaliy anjumanlar, forumlar o‘tkazildi. “Olima” ayollar uyushmasi viloyat xotin-qizlar qo‘mitasi bilan hamkorlikda viloyatning barcha tumanlarida huquqiy, ma’naviy-axloqiy mavzularda seminar kengashlar o‘tkazdi **[17]**. Natijada Olimalikga da’vogar bo‘lgan xotin-qizlar safi kengaydi.

**2016 – 2020 yillarda Qashqadaryo va Surxondaryo viloyatlari oliy ta’lim muassasalaridagi professor-o‘qituvchilar tarkibidagi ayollar ulushi (% hisobida) 8-diagramma[18]**




Unga ko‘ra, Qashqadaryo va Surxondaryo viloyatlarida 2016 – 2020 yillar oralig‘ida ayollar ulushi o‘sganligi kuzatildi. Masalan, Qashqadaryoda oliy ta’lim

muassasalaridagi professor-o‘qituvchilar tarkibidagi ayollar ulushi 2016 yilda 30,8 foiz bo‘lsa, 2020 yilga kelib 3,5 foizga o‘sib, 34,3 foizni tashkil etdi. Surxondaryo viloyatida esa ayollar ulushi 2016 yili 34,1 foizni tashkil etgan bo‘lsa, 2020 yili esa 36,8 foizga yetib, 2,7 foiz ortgan **[19]**.

Xulosa qilib aytganda O‘zbekistonda ilm-fan rivoji uchun yaratilayotgan shart-sharoitlar, ilmiy va innovatsion faoliyatning hukumat tomonidan qo‘llab-quvvatlanishi, barcha sohalarga xizmat qiluvchi fanlarni hozirgi zamon talablariga mos moddiy-texnik resurslar bilan ta’minlash, mutaxassis kadrlar tayyorlash kabi masalalar davlat siyosati darajasiga ko‘tarildi. Bu jarayonda xotin-qizlar ham faol ishtirok etib, olib borilayotgan islohotlarda o‘zlarining salmoqli hissalarini qo‘shdi. “Olima” ayollar uyushmasi fanning turli sohalarida ilmiy faoliyat bilan shug‘ullanayotgan, oliy ma’lumotli, ilmiy darajali va unvonli xotin-qizlarni o‘z atrofiga birlashtirdi. O‘zbekistonda ta’lim tizimidagi islohotlarda yosh olimalarimizning o‘z o‘lkan hissalarini qo‘shish imkonini berdi.

Taklif va tavsiyalarimiz: Ta’lim tizimida davlat tomonidan xotin-qizlar uchun yaratilgan shart-sharoitlar va imtiyozlarning targ‘ibotini kuchaytirish shuningdek, oliy ta’lim muassasalari va “Olima” ayollar uyushmasi hamkorligida bo‘lajak yosh olimalar bilan seminar treninglar o‘tkazib o‘rgatib borish maqsadga muvofiq bo‘ladi.

## IQTIBOSLAR/СНОСКИ/REFERENCES:

[1] O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 1999 yil 10 iyundagi “Zulfiya nomidagi Davlat mukofotini ta’sis etish bo‘yicha takliflarni qo‘llab-quvvatlash to‘g‘risida”gi PF-2326-sonli Farmoni // https://lex.uz/docs/213812

[2] O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti SH.Mirziyoyevning Xalqaro xotin-qizlar bayramiga bag‘ishlangan uchrashuvdagi nutqi. 2018 yil 8 mart.

[3] Qashqadaryo viloyat hokimligi joriy arxivi, 2000–2019 yillarda Zulfiya nomidagi Davlat mukofotiga sazovor bo‘lgan sovrindorlar haqida ma’lumot.

[4] Вопросник по виполнению Конвенции о ликвидации всех форм дискриминации в отношении женщин для Комитета женщин// Республика хотин-қизлар қўмитаси, 2010 йил жорий архив материаллари.
[5] Qashqadaryo viloyat hokimligi joriy arxivi, 2000–2019 yillarda Zulfiya nomidagi Davlat mukofotiga sazovor bo'lgan sovrindorlar haqida ma'lumot.
[6] https://uza.uz/uz/posts/zulfiya-nom 2020
[7] Qashqadaryo viloyat hokimligi joriy arxivi, Qashqadaryo viloyati 2019 yilda xotin-qizlarning ijtimoiy-siyosiy faolligi holati yuzasidan ko'rsatkichlar.
[8] Qashqadaryo viloyati hokimligi joriy arxivi, Xotin-qizlar qo'mitasining vazifalari yuzasidan viloyat hokimining o'rinbosari, xotin-qizlar qo'mitasi raisi M.Mustafayevaning 2018 yilgi hisobot-saylov konferensiyasi hisoboti.
[9] Surxondaryo viloyat davlat arxivi, 1091-fond, 1-ro'yxat, 2656-ish, 127-varaq.
[10] Egamov N., Sodiqov T. Janub javohiri. – T.: "Akademnashr", 2016. – B.61 – 62.
[11] Qarshi davlat universiteti joriy arxivi, Ilmiy va ilmiy-pedagogik kadrlar tayyorlash bo'limining 2014 yil hisobotlari ma'lumotnomasi papkasi.
[12] Qarshi davlat universiteti joriy arxivi, Iqtidorli talabalar bilan ishlash bo'limining 2017 – 2019 yil hisob papkasi.
[13] Qarshi davlat universiteti joriy arxivi, Iqtidorli talabalar bilan ishlash bo'limining 2017–2020 yil hisob papkasi.
[14] Qarshi MII joriy arxivi, Iqtidorli talabalar bilan ishlash bo'limining 2017-2021 yil hisob papkasi.
[15] O'zbekiston Respublikasining Qonuni, 2020 yil 23 avgustdagi O'RQ-637-sonli 2-bob 7-modda https://lex.uz/docs/5013007.
[16] QVHA, 829-fond, 15-ro'yhat, 56-ish, 3-varaq.
[17] Rahmankulova O. A. O'zbekiston janubiy viloyatlari ta'lim sohasini rivojlantirishda xotin-qizlarning o'rni //Взгляд в прошлое. – 2021. – Т. 4. – №. 4.

[18] O‘zbekiston Respublikasi davlat statistika qo‘mitasi. Gender statistikasi. http://gender.stat.uz/

[19] Темирова Ч. Х., Рахмонкулова О. А. Процесс обновления в дошкольних образовательних учреждениях //Актуáлнí Педагогика. – 2020. – №. 4. –